# FARRISIGII
# IYO
# CASHUUR-QAADIHII

...Waayo, mid kasta oo isa sarraysiiya waa la hoosaysiin doonaa; Oo kii is-hoosaysiiyana waa la sarraysiin doonaa.
Luukos 18:14

Masaalkan ayuu kula hadlay kuwo isku halleeyey inay xaq yihiin oo kuwa kale quudhsan jiray. Laba nin ayaa macbudka u baxay inay ku tukadaan; mid Farrisi ah, kan kalena cashuurqaade. Farrisigii intuu istaagay ayuu waxyaalahan isku tukaday, Ilaahow, waxaan kuugu mahad naqayaa inaanan ahayn sida nimanka kale oo wax dulma, iyo kuwa xaqa daran, iyo dhillayada, ama xataa sida cashuurqaadahan. Toddobaadkiiba laba jeer baan soomaa, oo waxaan haysto oo dhan toban meelood ayaan ka bixiyaa. Markaasaa cashuurqaadihii meel fog ka istaagay, ma uuna doonaynin inuu indhihiisa cirka u qaado, laakiin laabtiisa ayuu garaacay isagoo leh, Ilaahow, ii naxariiso anigoo dembi leh. Waxaan idinku leeyahay, Ninkanu gurigiisii buu u dhaadhacay isagoo la caddeeyey inuu xaq yahay. Mid kasta oo isa sarraysiiya waa la hoosaysiin doonaa; Oo kii is-hoosaysiiyana waa la sarraysiin doonaa. Luukos 18:9-14

Isagu ma illoobo qaylada kuwa is-hoosaysiiya. SABUURRADII 9:12
Rabbigu wuxuu wada baabbi'in doonaa bushimaha sasabashada badan oo dhan, iyo carrabka waxyaalaha kibirka leh ku hadlaba, SABUURRADII 12:3

Waxaa barakaysan ninka Rabbiga isku halleeya, Oo aan u jeedin kuwa kibirsan ama kuwa beenta ku leexda. SABUURRADII 40:4

In kastoo Rabbigu sarreeyo, haddana wuu eegayaa kuwa is-hoosaysiiya, Laakiinse kan kibra meel fog buu ka yaqaan. SABUURRADII 138:6

Markii kibir yimaado, waxaa timaada ceeb, Laakiinse xigmaddu waxay la jirtaa kuwa is-hoosaysiiya. Maahmaahyadii 11:2

Rabbigu wuu dumin doonaa guriga kuwa kibirsan, Laakiinse soohdinta carmalka wuu adkayn doonaa. Maahmaahyadii 15:25

Rabbiga ka cabsashadiisu waa edbinta xigmadda; Oo sharafta waxaa ka horraysa is-hoosaysiinta. Maahmaahyadii 15:33

Ku alla kii qalbigiisu kibirsanaana Rabbiga waa u karaahiyo, Oo in kastoo gacanta laysku haysto, isagu ma taqsiir la'aan doono. Maahmaahyadii 16:5

Kibirku wuxuu hor socdaa baabba',
Oo madaxweynaanuna waxay hor socotaa dhicid. In kuwa kibirka leh booli lala qaybsado Waxaa ka wanaagsan in kuwa is-hoosaysiiya lala jiro. Maahmaahyadii 16:18-19

Dadka qalbigiisu waa kibraa intaanay baabbi'in ka hor, Oo sharaftana waxaa ka horraysa is-hoosaysiinta. Maahmaahyadii 18:12

Is-hoosaysiinta iyo Rabbiga ka cabsashadiisu waa hodantinimo iyo sharaf iyo nolol. Maahmaahyadii 22:4

Nin kibirkiisu hoos buu u hoosaysiin doonaa,
Laakiinse kuwa is-hoosaysiiya ayaa sharaf la jiri doona. Maahmaahyadii 29:23

Kii shar lahu isagoo kibir leh ayaa miskiinka silciya,
Oo ha la qabsado xeeladdii ay hindiseen. Waayo, kii shar lahu wuxuu ku faanaa waxa qalbigiisa jecel, Oo kii damaci ahuna Rabbigu wuu nacdaa. Kii shar lahu markuu wejigiisa kibir ka muuqdo, Ilaah ma uu doondoono, Ilaahna kuma jiro fikirradiisa oo dhan.
SABUURRADII 10:2-4

Waayo, bal yaa kaa kaalaya mid kale? Oo maxaad haysaa oo aadan helin? Haddaba haddaad heshay, maxaad u faanaysaa sidii adigoo aan helin? 1 KORINTOS 4:7

Laakiinse isagu wuxuu bixiyaa nimco dheeraad ah. Sidaas daraaddeed isagu wuxuu leeyahay, Ilaah waa hor joogsadaa kuwa kibra, laakiinse kuwa is-hoosaysiiya ayuu nimco siiyaa. YACQUUB 4:6

Sidaas oo kale, dhallintayarow, odayga ka dambeeya. Dhammaantiin midba midka kale ha ka dambeeyo, oo is-hoosaysiinta huwa, waayo, Ilaah waa hor joogsadaa kuwa kibra, oo kuwa is-hoosaysiiya ayuu nimco siiyaa. Haddaba iska hoosaysiiya gacanta xoogga badan oo Ilaah, si uu wakhtigiisa idiin sarraysiiyo, 1 BUTROS 5:5-6

Waayo, waxa dunida ku jira oo dhan oo ah damaca jidhka, iyo damaca indhaha, iyo faanka nolosha, xagga Aabbaha kama yimaadaan ee waxay ka yimaadaan xagga dunida.
1 YOOXANAA 2:16